**“Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлиги тарабынан көрсөтүүлүчү кооптуу, ири габариттүү жана оор салмактуу жүктөрдү коштоо жаатынадагы мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн административдик регаламентин бекитүү тууралуу” Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин буйругунун долбооруна**

**НЕГИЗДЕМЕ-МААЛЫМКАТ**

**1. Максаты жана милдеттери**

Кыргыз Республикасынын Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин буйругунун ушул долбоорунун максаты жана тапшырмасы болуп, Кыргыз Республикасынын “Мамлекеттик жана муниципалдык кызмат көрсөтүүлөр жөнүндө” Мыйзамынын 13-беренесинин, Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2012-жылдын 10-февралындагы № 85 токтому менен бекитилген Мамлекеттик органдары, алардын түзүмдүк бөлүмчөлөрү жана ведомстволук мекемелери көрсөтүүчү Мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн бирдиктүү реестринин 8-разделинин 11-пунктунун, Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2018-жылдын 16-январындагы № 26 “Мамлекеттик жана муниципалдык кызмат көрсөтүүлөрдүн административдик регламенттерин иштеп чыгуу жана оптималдаштыруу тартиби жөнүндө” токтомунун жана Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин 2023-жылдын 4-августундагы № 2 “Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2012-жылдын 10-февралындагы № 85 токтому менен бекитилген Мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн бирдиктүү реестрине киргизилген Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлиги тарабынан көрсөтүлүүчү мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн стандартын бекитүү тууралуу” буйругун талаптарын аткаруу болуп эсептелет.

**2. Баяндоо бөлүгү**

Кыргыз Республикасынын ИИМдин Жол кыймылынын коопсуздугун камсыздоо башкы башкармалыгы, Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2012-жылдын 10-февралындагы № 85 токтому менен бекитилген Мамлекеттик органдары, алардын түзүмдүк бөлүмчөлөрү

жана ведомстволук мекемелери көрсөтүүчү Мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн бирдиктүү реестринин 8-разделинин 11-пунктуна ылайык, акы төлөмө негизде кооптуу, ири габариттүү жана оор салмактуу жүктөрдү коштоо боюнча мамлекеттик кызмат көрсөтөт.

Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин
2023-жылдын 4-августундагы № 2 “Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2012-жылдын 10-февралындагы № 85 токтому менен бекитилген Мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн бирдиктүү реестрине киргизилген Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлиги тарабынан көрсөтүлүүчү мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн стандартын бекитүү тууралуу” буйругу менен мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн стандарты бекитилген.

Көрсөтүлүүчү кызматтардын натыйжалуулугу, ошондой эле адам факторун жана ишкерлердин Кыргыз Республикасынын ИИМдин ЖКККББнын кызматкерлери менен түздөн-түз байланышын болтурбоо максатында мамлекеттик кызматтарды көрсөтүү жол-жобосу “Бирдиктүү терезе” принциби боюнча жүзөгө ашырылат.

Жогоруда көрсөтүлгөн кызматка арыздарды кабыл алуу Бишкек ш., Алма-Ата көч., 115 (Чүй облусунун ИИББнин имараты) дареги боюнча жайгашкан “Бирдиктүү терезе” принциби боюнча иштеген жана төлөө терминалдары орнотулган Кыргыз Республикасынын ИИМинин Мамлекеттик кызматтарды көрсөтүү борбору тарабынан ишке ашырылат.

Кызмат көрсөтүүнүн наркы авто унаа каражатынын факт жүзүндө жүргөндүгүнө (км ), корогон убакытка жана коштоп барган адамдардын санына жараша аныкталат. Акы, мамлекеттик кызмат көрсөтүлүп бүткөн соң, төлөөгө берилген эсептин негизинде накталай эмес эсептешүү шарты менен жүргүзүлөт.

Ошону менен бирге, бул категориядагы көрсөтүлүүчү кызмат купуя экендигин жана кыймылдын маршруту ачыкка чыгарылбай тургандыгын белгилейбиз, анткени коштоочу буюмдар стратегиялык жана кооптуу буюмдар болуп саналат. Коштоп жүрүүчү транспорт каражаттары өрттөөнүн жана жарылуунун объектиси болушу мүмкүн болгондуктан коомдук коопсуздукка жана жарандардын ден соолугуна коркунуч туудурат, ошондой эле жол-

транспорт кырсыктарына алып келиши мүмкүн экендигин белгилеп кетмекчибиз.

**3. Мүмкүн болуучу социалдык, экономикалык, укуктук, укук коргоочулук, гендердик, экологиялык, коррупциялык кесепеттер**

Бул буйрук долбоорун кабыл алуу терс социалдык, экономикалык, укуктук, укук коргоочулук, гендердик, экологиялык жана коррупциялык кесепеттерди алып келбейт.

**4. Коомдук талкуулоонун жыйынтыгы жөнүндө маалымат**

Кыргыз Республикасынын Министрлер Кабинетинин 2023-жылдын 3-мартындагы № 115 токтому бекитилген, Кыргыз Республикасынын Министрлер Кабинетинин өткөрүп берилген ченем жаратуу ыйгарым укуктарын ишке ашыруу тартиби жөнүндө жобонун 3-разделинин 12-пунктуна ылайык ушул буйрук долбоору коомдук талкуулоо уюштуруу максатында, Кыргыз Республикасынын ченемдик укуктук актыларынын долбоорлорун коомдук талкуулоонун бирдиктүү порталынын сайтына, ошондой эле мамлекеттик органдын веб-сайтына жайгаштырылат.

**5. Долбоордун мыйзамдарга ылайык келүүсүн талдоо**

Сунушталган буйрук долбоору колдонуудагы мыйзамдардын, ошондой эле Кыргыз Республикасы катышуучусу болгон, белгиленген тартипте күчүнө кирген эл аралык келишимдердин ченемдерине карама-каршы келбейт.

**6. Каржылоо зарылчылыгы жөнүндө маалымат**

Ушул буйруктун долбоорун кабыл алуу республикалык бюджеттен кошумча каржылык сарптоолорго алып келбейт.

**7. Регулятивдик таасир этүү талдоосу жөнүндө маалымат**

Сунушталган долбоор регулятивдик таасир этүү талдоосун талап кылбайт, анткени ал ишкердик ишти жөнгө салууга багытталган эмес.

**Кыргыз Республикасынын**
**Ички иштер министри У.О. Ниязбеков**